VIKIPEDIYA

# Xazar tili

Vikipediya, ochiq ensiklopediya

| Xazar tili | |
|---|---|
| **Mamlakatlar** | Xazar xoqonligi, Vengriya |
| **Holati** | o'lik |
| **Turkumlanishi** | |
| **Turkum** | Yevroosiyo tillari |
| **Til oilasi** | Oltoy tillari<br>Turkiy tarmoq<br>Bulg'or guruhi |
| **Alifbosi** | runa |
| **Til kodlari** | |
| **ISO 639-1** | - |
| **ISO 639-2** | - |
| **ISO 639-3** | zkz |

**Xazar tili** — Xazar xoqonligi aholisi tili; ulik tillardan. Vizantiya, arab, yahudiy va boshqa tarixiy manbalarning maʼlumotlari hamda etnonimika va toponimika materiallari Xazar tilining turkiy tillar oilasiga mansubligini tasdiklashga va uni bulgʻor tili bilan yaqin qarindosh deyishga imkon beradi. Oʻrta asr tarixchilari va filologlari Xazar tilining bulgor (al-Istaxriy) va pecheneg (bijanak — M. Koshgariy) tillari bilan yaqinligini qayd etganlar. Venger olimi A. Vamberi, rus olimlari V.V. Grigoryev, A.A. Kunik, V.V. Bartoldlar uni turkiy tillar oilasiga mansub deb hisoblaydilar. V.V. Bartold xazar shaxri nomi "Sarkel" etimologiyasini ("oq qaʼla") chuvash tilidagi ayni maʼnoda boʻlgan birikma ("shura kil" — oq uy) bilan qiyoslab, lingvistik asoslarga kura uni chuvash tili bilan genetik yaqinligini qayd etadi. N.A. Baskakov esa Itil, Sarkel, Samandar, Balanjar kabi toponimlarni eng qad. xazar soʻzlari deb xisoblaydi. Bir qator turkiyshunoslar hozirgi turkiy tillardan qrimtatar, qoʻmiq tillarida, ozarbayjon tilining shim. laxjalarida Xazar tili ning taʼsirini aniklaganlar. Shunday boʻlsada, Xazar tilining turkiy tillarga mansubligi haqidagi fikrlarning ayrimlari ilmiy faraz darajasida qolmoqda.

**Xazar tili** — oʻrta asrlik Markaziy Osiyodan chiqqan yarim koʻchmanchi turkiyzabon xalqlar sanalmish xazar qabilasining tilidir .

Xazar tili turkiy tillarning bulgʻor guruhiga kiradi. . Rus tarixshilari V.V. Grigorev, V.V. Bartold, A.A. Kunik, vengr olimi A.Vamberi, v.h. Xazar tilini turkiy tillar qatoriga va uning paydo boʻlishi hozirgi chuvash tili bilan bogʻliq ekanligini isbotlagan. Oʻrta asrlik arab olimlari xazarlarning tilini boshqa turkiylarning tiliga oʻxshash, lekin ularning, masalan oʻgʻuz tillaridan ajralib turadigan til deb tariflaydi. Ular Xazariyada xazar tili ham, turkiy tilining keng tarqagan turlari ham keng foydalanishda boʻlganini oʻz mehnatlarida yozib qoldirdilar..

Olimlar uzoq muddatgacha xazarlarning tilini xun va bulgʻor tillari bilan birga turkiy tillarning Bulgʻor guruhiga mansub deb keldi. Unga qadimgi turkiy va uygʻur tillarining taʼsiri boʻlishi mumkin deb ham oʻylashdi. Lekin soʻngi vaqtdagi daraklar bu taxminni gumon qildi.[1] Xazar xoqonlarining koʻkturk naslidan ekanligini hisobga olgan holda, xazar tarixining boshlarida xazar zadagonlarining orasida koʻkturk tiliga yaqin qadimgi turk tili keng avj olgan deb taxmin qilishga boʻladi, lekin buni isbotlovchi dalillar joʻq.


Kiev xatidagi qadimgi turkiy alifbosi bilan yozilgan soʻz.

Xazar tilining oʻzgachaliklari juda oz miqdorda saqlangan, koʻpincha bu tarixiy yozmalarga aytiladigan shaxsiy ismlargina. Tarixiy yozmalari koʻpincha ivtit tilida yozilgan. Xazar tilida xazar alifbosi bilan yozilgan yagona saqlanib qolgan soʻz mana bu: **HWQWRWM** („Men buni oʻqidim“ degan gap). U Kiev xatining soʻngida yozilgan. Xazarlar yahudiy dinini

qabullagandan keyin ham qadimgi turkiy alifbosining ularning orasida saqlanib qolganligining isboti. Lekin xazarlarning turli vaqtlardagi va turli jamoalarida kirill, yahudiy, lotin, yunon, arab va gurjin alifbolarini foydalanganligi boʻlishi ham mumkin.

# Xazar soʻzlari

**alp** — botir
**bulan** — bulan
**čiček** — chechak (gul)
**sār** — oq
**sārïg** — sariq

# Manbalar


1. Erdal 75-107.

- Khazaria.com (http://www.khazaria.com)


к · м · т (https://uz.wikipedia.org/w/index.php?title=Andoza:Turkiy_tillar&action=edit) **Turkiy tillar**

*Qiya yozuvda* oʻlik tillar

| | |
|---|---|
| **Bulgʻor** | *Bulgʻor* · Chuvash · *Xun* · *Xazar* · *Turkiy Avar* |
| **Qarluq** | *Qadimgi Turkiy* · Ayni[1] · *Xorazmiycha turkiy* · *Chigʻatoy* · Ili Turki · Lop · Uygʻur · Oʻzbek |
| **Qipchoq** | Oltoy · Baraba · Boshqird · Qirim tatar[2] · *Kuman* · *Fergana Kipchak* · Qorachoy-Bolqor · Qaraim · Qoraqalpoq · Qozoq · *Qipchoq* · Qirimchaq · Qoʻmiq · Qirgʻiz · Noʻgʻoy · *Eski Tatar* · Tatar · Urum[2] |
| **Oʻgʻuz** | Afshar · Ozarbayjon · Crimean Tatar · Gagauz · Balkan Gagauz Turkish · Xuroson-turkiy · *Old Anatolian Turkish* · *Usmonli turk* · *Pecheneg* [3] · **Qashqay** · Salar · Turk · Turkman · Urum |
| **Argʻu** | Xalaj |
| **Uygʻur** | Chulim · Dolgan · Fuyü Gïrgïs · Xakas · Shor · Tofa · Tuva · Gʻarbiy Uygʻur · Saxa/Yoqut |

1 Aralashgan (qoʻshma) til. 2 Shuningdek Oʻgʻuz. 3 Munozarali



*Ushbu maqolada Oʻzbekiston milliy ensiklopediyasi (2000-2005) maʼlumotlaridan foydalanilgan.*